# Rwakakomborerwa rudzi rwakaita Jehovha Mwari warwo; uye vanhu vaakatsaura kuti vave nhaka yake.

PISAREMA 33:12



PANE ZVOKWADI INA DZATINOFANIRA KUNZWISISA ZVIZERE:

# 1 MWARI ANOKUDAI.

MWARI VANODA KUTI UVE NEHUPENYU HUSINGAPERI NAVO KUDENGA.
Nokuti Mwari akada nyika nokudaro, kuti akapa Mwanakomana wake akaberekwa mumwe woga, kuti ani naani anotenda kwaari, arege kufa, asi ave noupenyu husingaperi. JOHANI 3:16
MWARI VANODA KUTI UVE NEHUPENYU HWAKAWANDA UYE HUNE CHINANGWA.
Mbavha inongouya, kuti ibe nokuuraya nokuparadza. Ini ndakauya, kuti ave noupenyu, uye ave nohwakawanda. JOHANI 10:10

ZVAKADARO, VANHU VAZHINJI HAVAWANE HUPENYU HUNE CHINANGWA UYE HAVANA CHOKWADI CHEHUPENYU HUSINGAPERI NEKUTI...

# 2 MUNHU MUTADZI. SAKA AKAPARADZANISWA NAMWARI.

TOSE TIRI VATADZI.
Nokuti vose vakatadza, vakasasvika pakubwinya kwaMwari. VAROMA 3:23

MUBAIRO WECHIVI RUFU.
Nokuti mubayiro wezvivi ndirwo rufu... VAROMA 6:23

KUNE MARUDZI MAVIRI ERUFU ANOTAURWA MUBHAIBHERI:

- RUFU PANYAMA

Uye vanhu zvavakatemerwa kuti vafe kamwechete, kutongeswa kugotevera, VAHEBHERU 9:27

- RUFU RWEPAMWEYA

Asi kana vari vanotya, navasingatendi navanyangadzi, navaurayi, nemhombwe, navaroyi, navanonamata zvifananidzo, navose vanoreva nhema, mugove wavo uri mudziva rinopfuta nomoto nesuriferi; ndirwo rufu rwechipiri. ZVAKAZARURWA 21:8

KANA MUNHU AKAPARADZANISWA NAMWARI NOKUDA KWECHIVI CHAKE, CHII CHINOPEDZA DAMBUDZIKO IRI?

KAZHINJI TINOFUNGA NEZVEIZVI SEMHINDURO:

# CHITENDERO NEMABASA AKANAKA

ZVISINEI, PANE MHINDURO IMWE BEDZI INOPIWA NAMWARI.

## 3 JESU KRISTU NDIYE EGA NZIRA YEKUENDA KUDENGA.

IZVI NDIZVO ZVAKATAURWA NAMWARI.
Jesu akati kwaari, Ndini nzira, nechokwadi, noupenyu; hapana munhu unouya kuna baba, asi nokwandiri. JOHANI 14:6

JESU KRISTU AKARIPIRA ZVIZERE CHIRANGO CHEZVIVI ZVAKO.
Nokuti naKristu akatambudzikawo kamwechete pamusoro pezvivi, iye akarurama nokuda kwavasakarurama, kuti atiise kuna Mwari; akaurawa hake panyama, asi akararamiswa mumweya; 1 PETIROSI 3:18

MWARI VANE CHIVIMBISO CHEUPENYU HUSINGAPERI.
Anotenda Mwanakomana, ano upenyu husingaperi; asi asingatereri Mwanakomana, haangaoni upenyu, asi kutsamwa kwaMwari kunogara pamusoro pake. JOHANI 3:36

ZVISINEI, HAZVINA KUKWANA KUNGOZIVA ZVATAKAITIRWA NAJESU KRISTU.

## 4 TINOFANIRA KUISA KUTENDA KWEDU MUNA ISHE JESU KRISTU KUTI TIPONESWE.

RUPONESO RWEDU RWUNOGONEKA NENYASHA DZAMWARI KUBURIKIDZA NEKUTENDA MUNA JESU KRISTU.
Nokuti makaponeswa nenyasha, nokutenda; izvo zvisingabvi kwamuri, asi chipo chaMwari; hazvibvi pamabasa, kuti kurege kuva nomunhu anozvikudza. VAEFESO 2:8-9

## TAURA MUNYENGETERO UYU KUNA MWARI NOKUTENDA:

ISHE JESU, NDINOKUTENDAI ZVIKURU NERUDO RWENYU RUKURU KWANDIRI. NDINOREURURA NDIRI MUTADZI UYE NDINOKUMBIRA RUREGERERO. NDINOKUTENDAI NEKUNDIFIRA PAMUCHINJIKWA KURIPIRA ZVITADZO ZVANGU. NDINOTENDA MUKUMUKA KWENYU KUBVA KUVAKAFA. KUBVA ZVINO ZVICHIENDA MBERI, NDINOVIMBA NEMI SAISHE NEMUPONESI WANGU. NDINOGAMUCHIRA CHIPO CHENYU CHEHUPENYU HUSINGAPERI UYE NDINOPIRA HUPENYU HWANGU KWAMURI. NDIBATSIREI KUTI NDICHENGETE MIRAYIRO YENYU, UYE KUTI NDIGOFADZA JEHOVHA. AMEN.

## KANA UCHITENDA MUNA JESU KRISTU, ZVINOTEVERA ZVAKAITIKA KWAURI:

▪ UNE HUPENYU HUSINGAPERI NAMWARI.
Nokuti kuda kwababa vangu ndiko, kuti mumwe nomumwe, anotarira Mwanakomana, nokutenda kwaari, ave noupenyu husingaperi; neni ndichamumutsa nezuva rokupedzisira. JOHANI 6:40

▪ ZVIVI ZVAKO ZVOSE ZVAREGERERWA. (ZAKARE, ZVINO, ZVIRI MBERI)
Vakatisunungura pasimba rerima, vakatiisa muushe hwoMwanakomana worudo rwavo; watine dzikinuro maari, ndiko kukanganwirwa kwezvivi zvedu. VAKOROSE 1:13-14

▪ WAWE CHISIKWA CHITSVA CHOSE PAMBERI PAMWARI.
UKU NDIKO KUTANGA KWEHUPENYU HWAKO HUTSVA.
Saka kana munhu ari muna Kristu, ava chisikwa chitsva; zvinhu zvakare zvapfuura; tarirai, zvose zvava zvitsva. 2 VAKORINDE 5:17

▪ WAVA MWANA WAMWARI.
Asi vose vakamugamuchira, akavapa simba kuti vave vana vaMwari, ivavo vanotenda kuzita rake; JOHANI 1:12

## KUITA MABASA AKANAKA HAISI NZIRA YERUPONESO, ASI HUMBOWO HWERUPONESO RWEDU.

Nokuti makaponeswa nenyasha, nokutenda; izvo zvisingabvi kwamuri, asi chipo chaMwari; hazvibvi pamabasa, kuti kurege kuva nomunhu anozvikudza. VAEFESO 2:8-9

*Turakiti revhangeri iri nderemahara. Kwete kutengeswa.*